# بِسْمِ اللّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيم

. الحَمْدُ لِلهِ وَحْدَهُ و الصّلَاةُ و السَّلَامُ عَلَى مَن لَا نَبِيَّ بَعْدَهُ وَ عَلَى آلِهِ وَ أَصحَابِهِ أَجْمَعِيْنَ. أمَّا بَعْدُ:

## Дарси 1

### Таърифи сарф дар луғат ва дар истилоҳ

Сарф (тасриф) чист? – Сарф дар луғат ба маънои тағйир додан меояд.

Сарф дар истилоҳ – Дар истилоҳи олимони илми сарф иборат аст аз гардонидани як лафз ба сиғаҳои гуногун, то аз он маъноҳои мухталиф ҳосил шавад

**Калимоти Араб**

Бидон – **أَسْعَدَكَ اللّهُ فِي الدَّارَيْنِ - Аллоҳ дар ду ҷаҳон саодатманд бигардонад туро –** Калимоти араб бар 3 қисм тақсим мешавад: Исм аст, Феъл аст, Ва ҳарф аст.



## ИСМ

**Исм (اِسْمٌ) чист ? –** Калимаест, ки дорои маънои мустақил аст, ки барои номидани ашё ё ашхос ба кор меравад, бидуни ин, ки ба яке аз замонҳо далолат кунад.

**Мисол: قَلَمٌ (қалам) – أَسَدٌ (шер) – بَيْتٌ (хона)**

**Аломатҳои исм:**

1) Калимае, ки охираш касра (ِ) дорад исм аст.

2) Калимае, ки танвин (ٌ ٍ ً) дорад исм аст.

3) Калимае, ки аввалаш (ال) дорад исм аст.

4) Калимае, ки охираш **таи марбутта** (ة) дорад исм аст.

## ФЕЪЛ

**Феъл (فِعْلٌ) чист? –** Калимае аст, ки дорои маънои мустақил аст ва баёнкунандаи яке аз замонҳои гузашта, ҳол ва оянда мебошад

**Мисол: ضَرَبَ – зад, يَضْرِبُ – мезанад, اِضْرِبْ – бизан.**

**Аломатҳои феъл:**

1) Яке аз аломатҳои феъл Т-и таъниси сокина (تْ). Ҳамчун: ضَرَبَتْ

2) Агар дар аввали калима ҳарфи **син** (س) ва **савфа** (سَوْفَ) дохил шуд. Ҳамчун: سَيَذْهَبُ و سَوْفَ يَقْرَأُ

3) Агар дар аввали калима, калимаи (قَدْ) биёяд. Ҳамчун: قَدْ ذَهَبْتَ

## ҲАРФ

**Ҳарф чист?** – калимаест, ки дар танҳои маънои мустақил надорад, ва маънояш дар ҷумла пайдо мешавад.

Ҳарфҳо бар 2 қисм тақсим мешаванд:

Маънӣ (ҳарфҳои маънодор ...إلى ،عن ،من) Мабонӣ (.... ت – ب – أ)

Ҳарфи маъони – ҳарфе аст, ки ба маъно далолат мекунад

Ҳарфм мабони – ҳарфе аст, ки ба маъно далолат намекунад.

## Дарси 2

## Тақсими исм

Исм бар **3 қисм** тақсим мешавад: **Сулосӣ (**се ҳарфа**) ,** **Рубоъӣ (**чаҳор ҳарфа**)** ва **Хумосӣ (**панч ҳарфа**).**

- **Сулосӣ –** се ҳарфиро гӯянд ҳамчун **(زَيْدٌ)**
- **Рубоъӣ –** чаҳор ҳарфиро гӯянд ҳамчун **(جَعْفَرٌ)**
- **Хумосӣ –** панҷ ҳарфиро гӯянд ҳамчун **(سَفَرْجَلٌ)**

## Тақсими феъл

Феъл бар **2 қисм** тақсим мешавад: **Сулосӣ (**се ҳарфа**)** ва **Рубоъӣ (**чаҳор ҳарфа**)**

## Мизони калимаҳои араб

Мизон **дар луғат** ба маънои - **тарозу аст.**

Мизон **дар истилоҳи** олимони сарф ба маънои – **(ف, ع, ل)** **фову ъайну лом** мебошад.

## Тақсими ҳарфи калима

Мақсади тақсими ҳарфи калима ин аст, ки ҳар калимае дорои ҳарфи асли мебошад ва дорои ҳарфи зоид (зиёдати) мебошад.

Ҳарфи калима бар **2 қисм** аст: ҳарфи **аслӣ** ва ҳарфи **зоид**. Ҳарфи аслӣ он аст, ки дар муқобили фову айну лом бувад ҳамчун **ضَرَبَ** бар вазни **فَعَلَ.** Ҳарфи зоид он аст, ки дар муқобили фову айну ва лом набувад ҳамчун **أكْرَمَ** бар вазни **أفْعَلَ.**

- Ҳарфи аслӣ дар сулосӣ се аст **фову ъайну** ва **як лом. (فَعَلَ)**
- Ҳарфи аслӣ дар рубоъӣ чаҳор аст **фову ъайну** ва **ду лом (فَعْلَلَ)**
- Ҳарфи аслӣ дар хумосӣ панҷ аст **фову ъайну** ва **се лом (فَعْلَلِلٌ)**

### Тақсими сулосӣ

Сулосӣ бар 2 қисм аст: С**улосӣ муҷаррад** ва **Сулосӣ мазид.** Сулосӣ муҷаррад он аст, ки бар се ҳарфи аслии ӯ чизе зоид набувад. Ҳамчун **ضَرَبَ** бар вазни **فَعَلَ**. Сулосӣ зоид он аст, ки бар се ҳарфи аслии ӯ чизе зоид бувад ҳамчун **أكْرَمَ** бар вазни **أَفْعَلَ.**

### Тақсими рубоъӣ

Рубоъӣ низ бар 2 қисм аст: **рубоъӣ муҷаррад** ва **рубоъӣ зоид.**

Рубоъӣ муҷаррад он аст, ки бар чаҳор ҳарфи аслии ӯ чизе зоид набувад. Ҳамчун **دَحْرَجَ** бар вазни **فَعْلَلَ**.

Рубоъӣ мазид он аст, ки бар чаҳор ҳарфи аслии ӯ чизе зоид бувад. Ҳамчун **تَدَحْرَجَ** бар вазни **تَفَعْلَلَ.**

## Тақсими хумосӣ

Хумосӣ низ бар 2 қисм аст: **хумосӣ мучаррад** ва **хумосӣ мазид.**

Хумосӣ мучаррад он аст, ки бар панч ҳарфи аслии ӯ чизе зоид набувад. Ҳамчун **جَحْمَرِسٌ** бар вазни **فَعْلَلِلٌ.**

Хумосӣ мазид он аст, ки бар панч ҳарфи аслии ӯ чизе зоид бувад. Ҳамчун **خَنْدَرِيْسٌ** бар вазни **فَعْلَلِيْلٌ.**

## Дарси 3

**Ақсоми (қисмҳои) исм ва феъл** (أَقْسامِ اِسْم وَ فِعْل)

Қисмҳои исм (اِسْم) ва феъл (فِعْل) 7 – то аст.

1) Саҳеҳ

2) Маҳмуз

3) Мудоъаф

4) Мисол

5) Ачваф

6) Ноқис

7.1) Лафифи мақрун

7.2) Лафифи мафруқ

### Саҳеҳ

Он аст, ки дар муқобили **фову(فاء) ъайну(عين) ва ломи(لام)** калима ҳарфи иллат набошад ва ду ҳарфи аз як чинс (яъне, ду

ҳарфи якхела) набошад ва ҳамчунин **ҳамза (ء )** набошад. Ҳамчун **ضَرْبٌ** ва **ضَرَبَ** бар вазни **فَعْلٌ** ва **فَعَلَ**.

## Ҳарфи иллат (бемор, нуқсондор) حَرْفِ عِلَّتْ

Ҳарфи иллат 3 аст: و ا ي.

Ҳарфи иллат ҳарфҳоеро мегӯянд, ки бемор (нуқсондор) ҳастанд, сабаб он аст, ки онҳо қуввати ҳаракат бардоштанро надоранд. Дар он ҷойҳое, ки онҳо ҳаракат мебардоранд онҳо маҷбур ҳастанд, аммо агар маҷбур набошанд, ҳаракат бардошта наметавонанд чунки бемор (нуқсондор) ҳастанд. Ин сабаби якум буд.

Сабаби дуюм ин аст, ки дар баъзе ҷойҳо ҳарфи **ي** ва **و** иваз мешаванд. Мисол дар баъзе мавридҳо ба ҷои ҳарфи **ي** ҳарфи **ا** меояд. Ё сабаби дигар ин аст, ки дар баъзе калимаҳо талаффуз намешаванд.

**Шеър:**

Ҳарфи иллат ном кардан вову алифу ёро,

Ҳар киро дарде расад ночор гӯяд “вой” ро.

## Ақсоми маҳмуз

**Маҳмуз** – яъне ҳамзадор. Яъне маҳмуз ба калимае гуфта мешавад, ки дар яке аз ҳуруфҳои аслиаш ҳамза дошта бошад.

Агар ҳамза (ء) дар муқобили **فاء** бошад маҳмузул фо мегуянд, ҳамчун **أَخَذَ** و **أَبَرَ** бар вазни **فَعَلَ**. Ва агар ҳамза дар муқобили (**عَيْن**) бошад маҳмузул ъайн мегӯянд ҳамчун **سَأَلَ** و **بَأَرَ** бар вазни **فَعَلَ**. Ва агар дар муқобили лом (**لام**) бошад маҳмузул лом мегӯянд, ҳамчун **قَرَأَ** و **بَرَأَ** бар вазни **فَعَلَ**.

## Ақсоми мудоъаф

**Мудоъаф** - дар луғат ба маънои дучанд меояд. Дар истилоҳ бошад ба маънои дохил кардани ҳарфе дар ҳарфе меояд.

**Мудоъаф** бар 2 қисм ҷудо мешавад: мудоъафи сулосӣ (се ҳарфа) ва мудоъафи рубоъӣ (чаҳор ҳарфа).

Мудоъафи сулосӣ - он аст, ки дар муқобили ъайн ва ломи калима ду ҳарф аз як ҷинс бувад, ҳамчун فَرَّ ки дар аслаш فَرَرَ аст бар вазни فَعَلَ.

Мудоъафи рубоъӣ – он аст, ки дар муқобили фову ломи аввал ва ъайну ломи дуюм ду ҳарф аз як ҷинс бошад ҳамчун: صَرْصَرَ бар вазни فَعْلَلَ.

## Мисол

**Мисол,** яке аз номи дигараш **муъталул фо** аст, яъне дар муқобили фои калима ҳарфи иллат дорад. Ва мисол бар ду қисм аст: Мисоли вови, ҳамчун: وَعْدٌ ва وَعَدَ бар вазни فَعْلٌ ва فَعَلَ. Ва мисоли ё – и, ҳамчун: يَئِسَ و يَأْسٌ бар вазни فَعِلَ و فَعْلٌ

## Аҷваф

**Аҷваф (байнковок), яке аз номи дигараш муъталул ъайн мебошад.** яъне, дар муқобили ъайни калима ҳарфи иллат дорад. Аҷваф бар ду қисм аст: Аҷвафи вови, ҳамчун: قَوْلٌ ва قَوَلَ бар вазни فَعْلٌ ва فَعَلَ. Ва аҷвафи ё – и, ҳамчун: بَيَعَ و بَيْعٌ бар вазни فَعَلَ و فَعْلٌ

## Ноқис

**Ноқис (думбурида ё нопурра), яке аз номи дигараш муъталул лом мебошад,** яъне дар муқобили ҳарфи ломи калима ҳарфи иллат дорад. Ноқис бар ду қисм аст: Ноқиси ё –

и, ҳамчун رَمْيٌ ва رَمَيَ бар вазни فَعْلٌ ва فَعَلَ. Ва ноқиси вови, ҳамчун: دَعَوَ و دُعَاءٌ бар вазни فَعَلَ و فُعَالٌ

### Лафифи

**Лафиф бар ду қисм аст:**

**Лафифи макрун (**ҳарфҳои иллат канори ҳамдигар ҳастанд**)** он аст, ки дар муқобили ъайн ва ломи калима ҳарфи иллат дорад, ҳамчун: قَوْيٌ ва قَوِيَ бар вазни فَعْلٌ ва فَعِلَ .

**Лафифи мафрук** яъне, ҳарфи саҳеҳ меояду байни ҳарфи иллат фарқ (ҷудоӣ) мекунад, ҳамчун: وَشَيَ و وَشْيٌ бар вазни فَعْلٌ و فَعَلَ

## Дарси 4

### Таксими исм

**Исм** – Бар ду қисм аст.

- Исми **Ҷомид**
- Исми **Масдар**.

**Исми Ҷомид (**яъне шохшуда**)** – Ин аст, ки аз вай чизе иштиқоқ карда нашавад, хамчун رَجُلٌ ва فَرَسٌ.

**Иштиқоқ** – яъне гирифтанро мегуянд

**Исми Масдар** – Он аст, ки аз вай чизе иштиқоқ карда шавад, ва дар охири маънои форсии у «د – дол» ва «ن – нун» бошад, ва ё «ت – та» ва «ن – нун» бошад, ҳамчун الضَّرْبُ – زَدَنْ ва الْقَتْلُ - كُشْتَنْ

### Иштиқоқ

**Иштиқоқ дар луғат** – гирифтани чизеро за як чизи дигар мегуянд.

**Иштиқоқ дар истилоҳ** – Баровардани як калима аз калимаи дигар мебошад.

Арабҳо аз ҳар як масдар 12 чиз иштиқоқ мекунанд:

1. **مَاضِي** – Замони гузаштаро гуянд
2. **مُضَارِع** – Замони ояндаро гуянд
3. **اِسمِ فَاعِل**– Номи кунандаи корро гуянд
4. **اِسمِ مَفعُول** – Номи карда шударо гуянд
5. **جَحد** – Инкори «مَاضِي» - ро гуянд
6. **نَفِي** – Инкори «مُستَقبَل (яъне оянда)» - ро гуянд
7. **أَمر** – Амр кардан, фармон доданро гуянд
8. **نَهِي** – Боз доштан, манъ карданро гуянд
9. **اِسمِ زَمَان** – Номи вакти кардани корро гуянд
10. **اِسمِ مَكَان** – Номи чойи кардани корро гуянд
11. **اِسمِ آلَت** – Номи он чи кор бо вай кунанд
12. **اِسمِ تَفضِيل** – Номи беҳтарро гуянд.

Мисол: Калимаи «**ضَرْبَ (زَدَن)**» - ин масдар мебошад, ва мо метавонем аз ин калима 12 чиз иштиқоқ кунем:

1. **ضَرَبَ** – Зад вай мард дар замон гузашта. – Ин феъли مَاضِي мебошад.
2. **يَضرِبُ** – Мезанад вай мард дар замон оянда. – Ин феъли مُضَارِع мебошад.
3. **ضَارِبٌ** فَهُوَ – Як марди зананда.
4. **مَضْرُوبٌ** و ذَاكَ – Як марди зада шуда (яъне задашуда). Ин اِسمِ مَفعُول мебошад.
5. **لَم يَضْرِبْ** – Назад вай мард дар замони гузашта. Ин феъли جَحْد мебошад.

6. **لَا يضْرِبُ** – Намезанад вай мард дар замони оянда. Ин феъли نَفِي мебошад.
7. **اِضْرِبْ** – Бизан ту мард! Ин أَمْرِ حَاضِرْ мебошад.
8. **لِيَضْرِبْ** – Бигу то бизанад вай мард! Ин أَمرِ غَائِبْ мебошад.
9. **لَا تَضْرِبْ** – Назан ту мард! Ин نَهِي حَاضِرْ мебошад.
10. **مَضْرِبٌ** – Вакти задан ва чойи задан. Ин اِسمِ زَمَان ва اِسمِ مَكَان мебошад.
11. **مِضْرَابٌ** – Олати задан. Ин اِسمِ آلَت мебошад.
12. **أَضْرَبُ** – Занандатар. Ин اِسمِ تَفضِيل мебошад**.**

«اِسمِ تَفضِيل» - Як сифат дар ду чиз вучуд дошта бошад ва якеаш аз дигараш зиёдтар бошад, инро гуянд اِسمِ تَفضِيل Масалан: Яке олим аст дигаре олимтар аст. Ё ин ки яке доно аст дигаре донотар аст. Яке дароз аст дигаре дарозтар аст. Шакар ширин аст вале асал ширинтар аст. Яъне, ки дар кадом калимае пайвандаки «тар» дохил шуд, инро мегуянд اِسمِ تَفضِيل

## فِعل

Феъл – Ин як ходиса мебошад. Ва барои хамин ходисаро пайдо шуданаш як инсоне даркор аст, ки уро пайдо бикунад, пас касе, ки хамин ходисаро пайдо мекунад уро Фоъил мегуянд. Ва Фоъил метавонад як нафар бошад, метавонад ду нафар бошад ва ё чамъ. Ва Фоъил метавонад зан бошад ва метавонад мард бошад. Ва Фоъил метавонат Мутакаллим бошад, ва ё Мухотаб бошад ва ё Ғоиб бошад.

# Дарси 5

## Маълуми феъли ماضي

феъли Маълум – феъле аст, ки Фоили он ё ин ки анҷомдиҳандаи он мушаххас ё маълум бошад.

Мисол: خَلَقَ **اللهُ** الإِنْسَانَ – Аллоҳ инсонро халк кард. – Дар ин ҷумла феъли خَلَقَ маълум аст! Барои чи? – Барои он ки фоилаш маълум аст ва мо медонем, ки халк кунанда **الله** мебошад.

Мисол: يَقْرَأُ **الطَّالِبُ** الكِتَاب - Толиб китобро мехонад. Дар ин ҷумла феъли يَقْرَأُ маълум мебошад. Барои он ки фоилаш маълум аст ва мо медонем, ки хонанда ин **الطَّالِبُ** мебошад.

Маълуми феъли ماضي – ро 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 ҳикояти нафс (яъне Мутакаллим) – ро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**ضَرَبَ** - Зад вай мард (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маълуми феъли ماضي

**ضَرَبَا** – Заданд эшон ду мард (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маълуми феъли ماضي

**ضَرَبُوا** – Заданд эшон ҳамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маълуми феъли ماضي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**ضَرَبَتْ** - Зад вай зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи маълуми феъли ماضي

**ضَرَبَتَا** – Заданд эшон ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маълуми феъли ماضي

**ضَرَبْنَ** – Заданд эшон ҳамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маълуми феъли ماضي

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад:

Он 3 ки музаккарро бувад:

**ضَرَبْتَ** – Зади ту мард (дар замони гузашта). Сиғаи музаккарри мухотаби маълуми феъли ماضي

**ضَرَبْتُمَا** – Задед шумо ду мард (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маълуми феъли ماضي

**ضَرَبْتُمْ** – Задед шумо ҳамаи мардҳо (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маълуми феъли ماضي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**ضَرَبْتِ** - Зади ту зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маълуми феъли ماضي

**ضَرَبْتُمَا** - Задед шумо ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маълуми феъл ماضي

**ضَرَبْتُنَّ** - Задед шумо ҳамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маълуми феъли ماضي

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**ضَرَبْتُ** - Задам ман мард ё ин ки зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди мутакаллими маълуми феъли ماضي

**ضَرَبْنَا** - Задем мо ҳамаи мардон ё ин ки ҳамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи мутакаллими маъалғайри маълуми феъли ماضي

ضَرَبْنَ ضَرَبَتَا ضَرَبَتْ || ضَرَبُوا ضَرَبَا ضَرَبَ

ضَرَبْتُنَّ ضَرَبْتُمَا ضَرَبْتِ || ضَرَبْتُمْ ضَرَبْتُمَا ضَرَبْتَ

ضَرَبْنَا ضَرَبْتُ

## Дарси 6

## Маҷҳули феъли مَاضِي

Феъли маҷҳул – феъле аст, ки бо сабабҳои мухталиф фоъили онро зикр намекунанд, ё ин ки анҷомдиҳандаи он мушахас набошад.

Маҷҳули феъли مَاضِي бо чандин сабабҳо маҷҳул карда мешавад:

1) Фоъили феъл ба дараҷае ошкор аст, ки ниёз ба зикр карданаш намебошад. Ба мисли: **خُلِقَ الإنْسَانُ** – Инсон халқ карда шуд. Оё мо медонем ки халкунандаи Инсон кист? – бале! Пас ниёз нест барои зикр карданаш, барои он ки ошкор аст, ки халкунандаи инсон ﷲ мебошад. Яъне аз сабаби оне, ки халккунандаи инсон ошкор аст, барои ҳамин фоъилро зикр намекунанд.

2) Аз тарси оне, ки ба фоъил зарар нарасад фоъилро зикр намекунанд.

3) Дар ҳақиқат кунандаи феъл (фоъил) маълум нест.

Агар хоҳи, ки маълуми феъли مَاضِي – ро маҷҳул куни, пас моқабли охирро касра кун ва ҳар мутаҳаррики пеш аз моқабли охирро домма кун, то ин, ки ضَرَبَ – ضُرِبَ шавад.

Маълуми феъли ماضي – ро 14 мисол аст: 6 ғоиброо бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 ҳикояти нафс (яъне мутакаллим) – ро бувад.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**ضُرِبَ** - Зада шуд вай мард (дар замони гузашта). Сиғаи музаккари ғоиби маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبَا** - Зада шуданд эшон ду мард (дар замони гуашта). Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبُوا** - Зада шуданд эшон ҳамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маҷҳули феъди ماضي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**ضُرِبَتْ** - Зада шуд вай зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди муаннаси ғоибаи маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبَتَا** - Зада шуданд эшон ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبْنَ** - Зада шуданд эшон ҳамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маҷҳули феъли ماضي

Он 6 ки Мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки Музаккарро бувад:

**ضُرِبْتَ** - Зада шуди ту мард (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди мухотаби маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبْتُمَا** - Зада шудед шумо ду мард (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبْتُمْ** - Зада шудед шумо ҳамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маҷҳули феъли ماضي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**ضُرِبْتِ** - Зада шуди ту зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبْتُمَا** - Зада шудед шумо ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси муотабатайни маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبْتُنَّ** - Зада шудед шумо ҳамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маҷҳули феъли ماضي

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**ضُرِبْتُ** - Зада шудам ман ё ин ки зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди мутакаллими маҷҳули феъли ماضي

**ضُرِبْنَا** - Зада шудем мо ҳамаи мардон ва ё ин ки ҳамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи мутакаллими маъалғайри маҷҳули феъли ماضي

ضُرِبَ ضُرِبَا ضُرِبُوا || ضُرِبَتْ ضُرِبَتَا ضُرِبْنَ

ضُرِبْتَ ضُرِبْتُمَا ضُرِبْتُمْ || ضُرِبْتِ ضُرِبْتُمَا ضُرِبْتُنَّ

ضُرِبْتُ ضُرِبْنَا

# Дарси 7

## Маълуми феъли مُضَارِع

Суол: Сабаб чист, ки феъли مُضَارِع – ро «مُضَارِع» ном кардаанд? – Барои он ки калимаи «مُضَارِع» дар луғат ба маънои مُشَابِه яъне монанд меояд. Пас ин феъли مُضَارِع ба чи монанд аст? – Ду қавл аст: Баъзехо мегуянд, ки бар исм монанд аст, ва ба исм аз ҷиҳати муъраб буданаш монанд аст (яъне охираш тагйир меёбад). Ва баъзеи дигарҳо мегуянд, ки ба исми фоъил монанд аст. Ва ба исми фоъил аз ҷиҳати ҳаракот ва саканот ва ҳуруфаш монанди дорад. Масалан: феъли مُضَارِع худаш 4 харф аст, мисол: يَضرِبُ – дар инҷо ҳарфи якумаш «ي» мутаҳарик (харакатдор) мебошад, ҳарфи дуюмаш сокин мебошад ва ду ҳарфи дигаре, ки пас аз сокин меоянд мутаҳаррик мебошанд. Исми фоъил ҳам ба монанди ҳамин аст. Масалан: ضَارِبُ – ҳарфи аввалаш мутаҳаррик мебошад, ҳарфи дуюмаш сокин мебошад, ва ду ҳарфи дигараш мутаҳаррик мебошанд. – Аз ҳамин сабаб феъли مُضَارِع – ро مُضَارِع ном кардаанд.

Маълуми феъли مُضَارِع – ро низ 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**يَضرِبُ** – Мезанад вай мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маълуми феъли مُضَارِع

**يَضْرِبَانِ** – Мезананд эшон ду мард (дар замони оянда) Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маълуми феъли مُضَارِع

**يَضرِبُونَ** – Мезананд эшон ҳамаи мардон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маълуми феъли مُضَارِع

Он 3 ки муаннсро бувад:

**تَضْرِبُ** – Мезнад вай зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидати муаннаси ғоибаи маълуми феъли مُضَارِع

**تَضْرِبَانِ** – Мезананд эшон ду зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маълуми феъли مُضَارِع

**يَضْرِبْنَ** – Мезананд эшон ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маълуми феъли مُضَارِع

Он 6 ки Мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**تَضْرِبُ** – Мезанад вай мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маълуми феъли مُضَارِع

**تَضرِبَانِ** – Мезанед шумо 2 мард (дар замони оянда). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маълуми феъли مُضَارِع

**تَضْرِبُونَ** – Мезанед шумо ҳамаи мардон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маълуми феъли مُضَارِع

Он 3 ки муаннасро бувад:

**تَضْرِبِيْنَ** – Мезани ту зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маълуми феъли مُضَارِع

**تَضْرِبَانَ** – Мезанед шумо 2 зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маълуми феъли مُضَارِع

**تَضْرِبْنَ** – Мезанед шумо ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маълуми феъли مُضَارِع

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**أَضْرِبُ** – Мезанам ман мард ё ин ки зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди мутакаллими маълуми феъли مُضَارِع

**نَضْرِبُ** – Мезанем мо ҳамаи мардон ё ин ки ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи мутакаллими маъалғайри маълуми феъли مُضَارِع

**يَضرِبُ يَضْرِبَانِ يَضرِبُونَ || تَضْرِبُ تَضْرِبَانِ يَضْرِبْنَ**

**تَضْرِبُ تَضرِبَانِ تَضْرِبُونَ || تَضْرِبِيْنَ تَضْرِبَانَ تَضْرِبْنَ**

**أَضْرِبُ نَضْرِبُ**

## Маҷҳуди феъли مُضَارِع

Агар хоҳи, ки маълуми феъли مُضَارِع – ро маҷхул куни, пас моқабли охирро фатҳа кун ва ҳарфи мудориатро дам кун, то ин ки يَضْرِبُ – يُضْرَبُ шавад

Ҳарфи мудориат – Ҳамон ҳарфҳоеро мегуянд, ки дар аввали калима қарор доранд.

Маҷҳули феъли مُضَارِع – ро низ 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**يُضْرَبُ** – Зада мешавад вай мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маҷҳули феъли مُضَارِع

**يُضْرَبَانِ** – Зада мешаванд эшон 2 мард (дар замони оянда). Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маҷҳули феъли مُضَارِع

**يُضْرَبُونَ** – Зада мешаванд эшон ҳамаи мардон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маҷҳули феъли مُضَارِع

Он 3 ки муаннасро бувад:

**تُضْرَبُ** – Зада мешавад вай зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи маҷҳули феъли مُضَارِع

**تُضْرَبَانِ** – Зада мешаванд эшон 2 зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маҷҳули феъли مُضَارِع

**يُضْرَبْنَ** – Зада мешаванд эшон ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маҷҳули феъли مُضَارِع

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**تُضْرَبُ** – Зада мешави ту мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маҷҳули феъли مُضَارِع

**تُضْرَبَانِ** – Зада мешавед шумо 2 мард (дар замони оянда). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маҷҳули феъли مُضَارِع

**تُضْرَبُونَ** – Зада мешавед шумо ҳамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маҷҳули феъли مُضَارِع

Он 3 ки мунаасро бувад:

**تُضْرَبِيْنَ** – Зада мешави ту зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидаи муаннси мухотабаи маҷҳули феъли مُضَارِع

**تُضْرَبَانِ** – Зада мешавед шумо 2 зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маҷҳули феъли مُضَارِع

**تُضْرَبْنَ** – Зада мешавед шумо ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маҷҳули феъли مُضَارِع

Он ду ки мутакаллимро бувад:

**أُضْرَبُ** – Зада мешавам ман мард ё ин ки зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди мутакаллими маҷҳули феъли مُضَارِع

**نُضْرَبُ** – Зада мешавем мо ҳамаи мардон ё ин ки ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи мутакаллими маъалғайри маҷҳули феъли مُضَارِع

يُضْرَبُ يُضْرَبَانِ يُضْرَبُونَ || تُضْرَبُ تُضْرَبَانِ يُضْرَبْنَ

تُضْرَبُ تُضْرَبَانِ تُضْرَبُونَ || تُضْرَبِيْنَ تُضْرَبَانِ تُضْرَبْنَ

أُضْرَبُ نُضْرَبُ

## Дарси 8

## اِسْمِ فَاعِلْ

اِسْمِ فَاعِلْ – Кунандаи корро мегуянд.

Мисол: ضَرَبَ مُحَمَّدٌ زَيدًا – Дар инчо ضَرَبَ феъл мебошад, ва مُحَمَّدٌ фоъил (яъне кунандаи кор) мебошад, ва زَيدًا мафъулун биҳи (яъне задашуда) мебошад.

Мо дар ъилми нахв фоъил ва мафъун биҳи дорем. Аммо дар ъилми сарф сиғаи исми фоъил дорем ва сиғаи исми мафъул дорем.

Фоъил ва Мафъулун биҳи аз Сиғаи исми фоъил ва Сиғаи исми Мафъул фарқ мекунад.

Исми фоъил вазнҳои хоси худро дорад. Ва исми мафъул ҳам вазнхои хоси худро дорад.

اِسْمِ فَاعِلْ – аз сулосии муҷаррад бар вазни «فَاعِلٌ» меояд, ҳамчун: ضَارِبٌ وَ قَاتِلٌ

Ва аз ғайри сулосии муҷаррад бар вазни мудореъи маълум меояд бо овардани мими мадмума «مُ» ба ҷойи ҳарфи мудориъат, ва моқабли охирашро касра мекунем, хамчун: مُكْرِمٌ و مُدَحْرِجٌ

Яъне мо феъли мудореъро месозем ва ба ҷойи ҳарфи мудореат мими мадмума «مُ» мегузорем, ва моқабли охирашро касра мекунем ба мисли: مُكْرِمٌ و مُدَحْرِجٌ

Исми фоъил бар 6 сиға меояд: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**ضَارِبٌ** – Як марди зананда. Сиғаи воҳиди музаккари اِسْمِ فَاعِلْ

**ضَارِبَانِ** – ду марди зананда. Сиғаи таснияи музаккари اِسْمِ فَاعِلْ

**ضَارِبُونَ** – ҳаммаи мардони зананда. Сиғаи ҷамъи музаккари اِسْمِ فَاعِلْ

Он 3 ки муаннасро бувад:

**ضَارِبَةٌ** – Як зани зананда. Сиғаи воҳидаи муаннаси اِسْمِ فَاعِلْ

**ضَارِبَتَانِ** – Ду зани зананда. Сиғаи таснияи муаннаси اِسْمِ فَاعِلْ

**ضَارِبَاتٌ** – Ҳамаи занони зананда. Сиғаи ҷамъи муаннаси اِسْمِ فَاعِلْ

Суол: Исми фоъил ва исми мафъул 6 сиға дорад! Пас ин 6 сиғаро дар 14 сиғаи феъли модий ё ин ки 14 сиғаи феъли мудореъ чи хел истифода мебарем? – Ҷавоб: Ҳамин калимаи ضَارِبٌ – ро ба муфради ғоиб ва ба муфради мухотаб ва ба мутакаллим истифода мекунем.

Масалан:

**أَنَا ضَارِبٌ** – Ман мард ё ин ки зан зананда ҳастам

**أَنتَ ضَارِبٌ** – Ту марди зананда ҳасти

**هُوَ ضَارِبٌ** – У марди зананда аст.

Ва калимаи ضَارِبَانِ – низ ҳамчунин:

**أنتُمَا ضَارِبَانِ** – Шумо ду мард зананда ҳастед.

**هُمَا ضَارِبَانِ** – Вай ду мард зананда ҳастанд.

Ва калимаи ضَارِبُونَ – низ ҳамчунин:

**نَحنُ ضَارِبُونَ** – Мо ҳамаи мардон ё ин ки мо ҳамаи занон зананда ҳастем.

**أَنْتُم ضَارِبُونَ** – Шумо ҳамаи мардон зананда хастед.

**هُم ضَارِبُونَ** – Вай ҳамаи мардон зананда ҳастанд.

Ва калимаи ضَارِبَةٌ – низ ҳамчунин:

**أَنتِ ضَارِبَةٌ** – Ту зан зананда ҳасти.

**هي ضَارِبَةٌ** – Вай зан зананда ҳаст

Ва калимаи ضَارِبَتَانِ – низ ҳамчунин:

**أنتُمَا ضَارِبَتَانِ** – Шумо ду зан зананда ҳастед.

**هُمَا ضَارِبَتَانِ** – Вай ду зан зананда ҳастанд.

Ва калимаи ضَارِبَاتٌ – низ ҳамчунин:

**أَنْتُنَّ ضَارِبَاتٌ** – Шумо занон зананда ҳастед.

**هُنَّ ضَارِبَاتٌ** – Вай ҳаммаи занон зананда ҳастанд.

**ضَارِبٌ ضَارِبَانِ ضَارِبُونَ || ضَارِبَةٌ ضَارِبَتَانِ ضَارِبَاتٌ**

## اِسْمِ مَفْعُول

اِسْمِ مَفْعُول – Карда шударо мегуянд.

Исми мафъул аз сулосии муҷаррад бар вазни مَفْعُولٌ меоянд, ҳамчун: مَضْرُوبٌ وَ مَقْتُولٌ

Ва аз ғайри сулосии муҷаррад бар вазни феъли мудореъи маҷҳул меояд бо овардани мими мадмума «مُ» ба ҷойи ҳарфи мудореат, ҳамчун: مُكْرَمٌ وَ مُدَحرَجٌ

Яъне калимаи يُكْرِمُ – ро агар маҷҳул кунем يُكْرَمُ мешавад, ва аз ана ҳамин يُكْرَمُ исми мафъул мегирем! Яъне ба ҷойи ҳарфи мудореат мими мадмума «مُ» мегузорем, во моқабли охирро фатҳа мекунем, то ин ки مُكْرَمٌ – يُكْرَمُ

Исми мафъул бар 6 сиға меояд: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**مَضْرُوبٌ** – Як марди зада шуда. Сиғаи ваҳиди музаккари اِسْمِ مَفْعُول

**مَضْرُوبَانِ** – Ду марди зада шуда. Сиғаи таснияи музаккари اِسْمِ مَفْعُول

**مَضْرُوبُونَ** – Хамаи мардони зада шуда. Сиғаи ҷамъи музаккари اِسْمِ مَفْعُول

Он 3 ки муаннасро бувад:

**مَضْرُوبَةٌ** – Як зани зада шуда. Сиғаи воҳидаи муаннаси اِسْمِ مَفْعُول

**مَضْرُوبَتَانِ** – Ду зани зада шуда. Сиғаи таснияи муаннаси اِسْمِ مَفْعُول

**مَضْرُوبَاتٌ** – Ҳамаи занони зада шуда. Сиғаи ҷамъи муаннаси اِسْمِ مَفْعُول

Чи гунае, ки дар исми фоъил 6 сиғаро дар тамоми 14 сиға истифода мебурдем, дар исми мафъул ҳам ҳамин гуна 6 сиғаро дар тамоми 14 сиға истифода мебарем.

مَضْرُوبٌ مَضْرُوبَانِ مَضْرُوبُونَ

||

مَضْرُوبَةٌ مَضْرُوبَتَانِ مَضْرُوبَاتٌ

## Дарси 9

### Маълуми феъли جَحْد

جَحْد – Инкор карданро мегуянд. Яъне феъли ماضي – ро инкор мекунад.

Барои феъли ҷаҳдро сохтан барои мо калимаи «لَمْ» лозим мешавад.

Вазифаҳои «لَمْ»:

- Вақте, ки дар аввали феъли мудореъ дохил мешавад, ахири феъли мудореъро аз домма будан ба сокин будан табдил медиҳад.
- Феълро аз мусбат будан ба манфи будан табдил медиҳад.
- Маънои феъли мудореъро ба модий табдил медиҳад. Масалан: يَضْرِبُ – мезанад вай мард (дар замони хозира ва оянда). لَمْ يَضْرِبْ – Назад вай мард дар замони гузашта.

Маълуми феъли ҷаҳдро низ 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَمْ يَضْرِبْ** – Назад вай мард (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маълуми феъли جَحْد

**لَمْ يَضْرِبَا** – Назаданд эшон ду мард (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маълуми феъли جَحْد

**لَمْ يَضْرِبُوا** – Назаданд эшон хамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маълуми феъли جَحْد

Он 3 ки муаннасро бувад.

**لَمْ تَضْرِبْ** – Назад вай зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи муълуми феъли جَحْد

**لَمْ تَضْرِبَا** – Назаданд эшон ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маълуми феъли جَحْد

**لَمْ يَضْرِبْنَ** – Назаданд эшон хамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маълуми феъли جَحْد

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннсро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَمْ تَضْرِبْ** – Назади ту мард (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маълуми феъли جَحْد

**لَمْ تَضْرِبَا** – Назадед шумо ду мард (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маълуми феъли جَحْد

**لَمْ تَضْرِبُوا** – Назадед шумо ҳамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маълуми феъли جَحْد

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَمْ تَضْرِبِيْ** – Назади ту зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маълуми феъли جَحْد

**لَمْ تَضْرِبَا** – Назадед шумо ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маълуми феъли جَحْد

**لَمْ تَضْرِبْنَ** – Наздед шумо ҳамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маълуми феъли جَحْد

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**لَمْ أَضْرِبْ** – Назадам ман мард ё ин ки зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди мутакаллими маълуми феъли جَحْد

**لَمْ نَضْرِبْ** – Назадем мо хамаи мардон ё ин ки хамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи мутакаллими маъалгайри маълуми феъли جَحْد

لَمْ يَضْرِبْ  لَمْ يَضْرِبَا  لَمْ يَضْرِبُوا || لَمْ تَضْرِبْ لَمْ تَضْرِبَا لَمْ يَضْرِبْنَ

لَمْ تَضْرِبْ  لَمْ تَضْرِبَا  لَمْ تَضْرِبُوا || لَمْ تَضْرِبِيْ  لَمْ تَضْرِبَا  لَمْ تَضْرِبْنَ

لَمْ أَضْرِبْ || لَمْ نَضْرِبْ

## Маҷҳули феъли جَحْد

Агар хоҳи, ки маълуми феъли ҷаҳдро маҷҳул куни моқабли охирро фатҳа кун ҳарфи мудореатро домм кун, то ин ки لَمْ يَضْرِبْ – لَمْ يُضْرَبْ шавад.

Маҷҳули феъли ҷаҳдро низ 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَمْ يُضْرَبْ** – Зада нашуд вай мард (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ يُضْرَبَا** – Зада нашуданд эшон ду мард (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маҷҳули феъли **جَحْد**.

**لَمْ يُضْرَبُوا** – Зада нашуданд эшон хамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маҷҳули феъли **جَحْد**

Он 3 ки муаннасро буданд.

**لَمْ تُضْرَبْ** – Зада нашуд вай зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ تُضْرَبَا** – Зада нашуданд эшон ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ يُضْرَبْنَ** – Зада нашуданд эшон хамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибати маҷҳули феъли **جَحْد**

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музкаакро бувад:

**لَمْ تُضْرَبْ** – Зада нашуди ту мард (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ تُضْرَبَا** – Зада нашудед шумо ду мард (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ تُضْرَبُوا** – Зада нашудед шумо ҳамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маҷҳули феъли **جَحْد**

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَمْ تُضْرَبِيْ** - Зада нашуди ту зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳидаи муаннси мухотабаи маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ تُضْرَبَا** - Зада нашудед шумо ду зан (дар замони гузашта). Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ تُضْرَبْنَ** – Зада нашудед шумо хамаи занон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маҷҳули феъли **جَحْد**.

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**لَمْ أُضْرَبْ** – Зада нашудам ман мард ва ё ин ки зан (дар замони гузашта). Сиғаи воҳиди мутакаллими маҷҳули феъли **جَحْد**

**لَمْ نُضْرَبْ** – Зада нашудем мо ҳамаи мардон ва ё ин ки ҳамаи занон (дар замони гузашта).Сиғаи мутакаллими маъалғайри маҷҳули феъли **جَحْد**

لَمْ يُضْرَبْ  لَمْ يُضْرَبَا  لَمْ يُضْرَبُوا || لَمْ تُضْرَبْ لَمْ تُضْرَبَا لَمْ يُضْرَبْنَ

لَمْ تُضْرَبْ  لَمْ تُضْرَبَا  لَمْ تُضْرَبُوا || لَمْ تُضْرَبِي  لَمْ تُضْرَبَا  لَمْ تُضْرَبْنَ

لَمْ أُضْرَبْ لَمْ نُضْرَبْ

## Дарси 10

## Маълуми феъли نَفِي

Феъли نَفِي ба монанди феъли мудореъ мебошад, яъне ягон фарқияте дар шакл надорад, фақат маънои феъли мудореъро аз мусбат будан ба манфи тағийр медиҳад.

Ломи нофия «لَا» фақат маънои феъли мудореъро аз мусбат будан ба манфи табдил медиҳаду бас.

Маълуми феъли نَفِي – ро низ 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا يَضرِبُ** – Намезанад вай мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маълуми феъли نَفِي

**لَا يَضْرِبَانِ** – Намезананд эшон ду мард (дар замони оянда). Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маълуми феъли نَفِي

**لَا يَضْرِبُونَ** – Намезананд эшон ҳамаи мардон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маълуми феъли نَفِي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَا تَضْرِبُ** – Намезанад вай зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи маълуми феъли نَفِي

**لَا تَضْرِبَانِ** – Намезанад эшон ду зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маълуми феъли **نَفِي**

**لَا يَضْرِبْنَ** – Намезананд эшон хамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маълуми феъли **نَفِي**

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا تَضْرِبُ** – Намезани ту мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маълуми феъли **نَفِي**

**لَا تَضْرِبَانِ** – Намезанед шумо ду мард (дар замони оянда). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маълуми феъли **نَفِي**

**لَا تَضْرِبُونَ** – Намезанед шумо ҳамаи мардон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маълуми феъли **نَفِي**

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَا تَضْرِبِينَ** – Намезани ту зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маълуми феъли **نَفِي**

**لَا تَضْرِبَانِ** – Намезанед шумо ду зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маълуми феъли **نَفِي**

**لَا تَضْرِبْنَ** – Намезанед шумо ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маълуми феъли **نَفِي**

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**لَا أَضْرِبُ** – Намезанам ман мард ё ин ки зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди мутакаллими маълуми феъли **نَفِي**

**لَا نَضْرِبُ** – Намезанем мо ҳамаи мардон ва ё ин ки ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи мутакаллими маъалғайри маълуми феъли نَفِي

لَا يَضرِبُ لَا يَضْرِبَانِ لَا يَضْرِبُونَ || لَا تَضْرِبُ لَا تَضْرِبَانِ لَا يَضْرِبْنَ

لَا تَضْرِبُ لَا تَضْرِبَانِ لَا تَضْرِبُونَ || لَا تَضْرِبِينَ لَا تَضْرِبَانِ لَا تَضْرِبْنَ

لَا أَضْرِبُ لَا نَضْرِبُ

## Маҷҳули феъли نَفِي

Агар хоҳи, ки маълуми феъли نَفِي – ро маҷҳул куни, пас моқобли охирро фатҳа кун ва ҳарфи мудореатро домм кун, то ин ки لَا يَضْرِبُ – لَا يُضْرَبُ шавад.

Маълуми феъли нафиро низ 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки ғибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا يُضرَبُ** – Зада намешавад вай мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маҷҳули феъли نَفِي

**لَا يُضْرَبَانِ** – Зада намешаванд эшон ду мард (дар замони оянда). Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маҷҳули феъли نَفِي

**لَا يُضْرَبُونَ** – Зада намешаванд эшон хамаи мардон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маҷҳули феъли نَفِي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَا تُضْرَبُ** – Зада намешавад вай зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маҷҳули феъли نَفِي

**لَا تُضْرَبَانِ** – Зада намешаванд эшон ду зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маҷҳули феъли نَفِي

**لَا يُضْرَبْنَ** – Зада намешаванд эшон ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаиҷамъи муаннаси ғоибаати маҷҳули феъли نَفِي

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا تُضْرَبُ** – Зада намешави ту мард (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маҷҳули феъли نَفِي

**لَا تُضْرَبَانِ** – Зада намешавед шумо ду мард (дар замони оянда). Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маҷҳули феъли نَفِي

**لَا تُضْرَبُونَ** – Зада намешавед шумо ҳамаи мардон (дар замони гузашта). Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маҷҳули феъли نَفِي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَا تُضْرَبِينَ** – Зада намешави ту зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маҷҳули феъли نَفِي

**لَا تُضْرَبَانِ** – Зада намешавед шумо ду зан (дар замони оянда). Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маҷҳули феъли نَفِي

**لَا تُضْرَبْنَ** – Зада намешавед шумо ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маҷҳули феъли نَفِي

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**لَا أُضْرَبُ** – Зада намешавам ман мард ва ё ин ки зан (дар замони оянда). Сиғаи воҳиди мутакаллими маҷҳули феъли نَفِي

**لَا نُضْرَبُ** – Зада намешавем мо ҳамаи мардон ва ё ин ки ҳамаи занон (дар замони оянда). Сиғаи мутакаллими маъалгайри маҷҳули феъли نَفِي

لَا يُضرَبُ لَا يُضْرَبَانِ لَا يُضْرَبُونَ || لَا تُضْرَبُ لَا تُضْرَبَانِ لَا يُضْرَبْنَ

لَا تُضْرَبُ لَا تُضْرَبَانِ لَا تُضْرَبُونَ || لَا تُضْرَبِينَ لَا تُضْرَبَانِ لَا تُضْرَبْنَ

لَا أُضْرَبُ لَا نُضْرَبُ

## Дарси 11

## Амри бе лом (أَمرِ بِيْ لَامْ)

Амри бе лом – яъне амре, ки дар аввалаш харфи лом вуҷуд надорад.

Амр ба ду қисм аст: Амри бе лом ва Амри бо лом.

Дар баъзе китобҳо амри беломро амри ҳозир (яъне касе, ки дар назди мо қарор дорад, яъне вақте, ки мо мухотабро амр мекунем) аз хамин сабаб амри ҳозираш мегуянд. Ва дар баъзе китобҳо амри бо сиғааш мегуянд аз сабабе, ки ҳамин сиға худаш далолат ба амр мекунад.

Амри бо ломро боз амри ғоибҳам мегуянд. Амри бо лом барои он мегуяндаш, ки дар аввалаш лом дорад. Ва амри ғоиб барои он мегуяндаш, ки яъне касе ки ғоиб аст дар назди мо намебошад хамонро амр карда мешавад, аз хамин сабаб Амри ғоиб мегуяндаш.

Амри бе ломро аз 6 сиғаи феъли мудореъи мухотаби маълум мегиранд бо ду амал (яъне мо ду амалро анҷом медиҳем то ин ки аз феъли мудореъ феъли амр бигирем)

- Амали якум – Назар ба охири калима мекунанд. Агар охири калима саҳеҳ бошад сокин мекунанд.

Яъне якумин коре, ки мекунем ба охири калима назар мекунем, агар охири калима саҳеҳ бошад сокинаш мекунем. Ҳамчун: تَضْرِبْ و تَعْلَمْ

Мисол: феъли تَضْرِبُ – ро мебинем, ки охираш харфи саҳеҳ аст сокинаш мекунем то ин ки تَضْرِبْ шавад.

Ва агар моқабли охир муъталул сокин (яъне ҳарфи иллати сокин) бошад ҳарфи иллатро ҳазф мекунем.

Яъне вакте, ки моқабли охир ҳарфи иллати сокин бошад вақте ки мо ҳарфи охирро сокин мекунем байни лом ва вов илтиқоли сокинайн мешавад, масалан агар аз تَقُولُ агар феъли амр гирем, дар ин ҷо ҳарфи «و» ҳарфи иллати сокин мебошад ва ҳарфи ломро вакте ки сокин мекунем (барои он ки ҳарфи саҳеҳаст), яъне ду сокин якҷо мешавад ва илтиқои сокинайн ба вуҷуд меояд, ва ҳарфи иллатро (яъне ҳарфи вовро) ҳазф мекунем, то ин ки تَقُلْ шавад.

Ва агар охири калима мудғам бошад (яъне ду ҳарф дохили як ҳарф нависта шудаги аст ва дар болош шадда аст, ба мисли فَرَّ ки дар аслаш فَرَرَ мебошад). Ин хел калимаро ба холаш мегузорем. Мисол: تَفِرَّ

Ва агар сиға аз боби فَعَلَ – يَفْعُلُ бошад ё ин ки аз боби فَعُلَ – يَفْعُلُ (яъне ъайни калима домма) бошад, мо охирри ҳамин калимаи амрро мо 4 намуд талаффуз карда метавонем, яъне

ҷоиз аст, ки 4 намуд талаффуз кунем: Бо домма ва бо фатҳа ва бо касра ва бо сокин. Яъне ҷоиз ҳаст, ки охири калимаи амрро 4 намуд талаффуз кунем *баъди факки идғом* (яъне баъди кушодани мудғам) мисли تَشُدُّ تَشُدَّ تَشُدِّ تَشْدُدْ – ва фааки идғом гуфта ана ҳамин калимаи охирро дар назар дорад, ки мо идғомро кушодем ва дидем, ки дар ин ҷо ҳарфи охирон сокин мебошад.

Ва агар сиға аз ғайри боби يَفْعُلُ бошад, охирашро 3 намуд талаффуз кардан ҷоиз аст. Бо фатҳа ва бо касра ва бо сокин, *баъд аз факки идғом*, мисли تَفِرَّ تَفِرِّ تَفْرِرْ

Ва агар охири калима муъталул сокин (ҳарфи иллати сокин бошад) уро ҳазф мекунанд. Ҳамчун: تَخْشَ و تَدْعُ و تَرْمِ

- Амали дуюм – барои он ки ҳарфи ت ҳарфи мудореат аст уро ҳазф мекунанд, ва назар ба моялии ҳарфи мудореат мекунем (яъне назар ба баъди ҳарфи мудореат мукунем.

Яъне, ки чихеле, ки дар боло қайд кардем, мо феъли амрро аз 6 сиғаи мудореъи мухотаби маълум мегирем, пас дар 6 сиғаи феъли мудореъи мухотаб ҳарфи мудореат ин ҳарфи ت мебошад. Пас ҳамин ҳарфи мудореатро ҳазф мекунем. Ва пас аз оне, ки ҳарфи мудореатро ҳазф кардем назар ба баъди ҳарфи мудореат мекунем. Агар баъди ҳарфи мудоред мутаҳаррик бошад, пас амр тамом мешавад.

Мисол: قُلْ = تَقُوْلْ = تَقُولُ – яъне дар инҷо охири феъли "تَقُولُ" саҳеҳ буд барои ҳамин сокинаш кардем, ва ҳарфи вовро барои он ҳазф кардем, ки дар инҷо илтиқои сокинайн ба вуҷуд омад. Ва ҳарфи мудореатро чи хеле, ки дар қоида гуфтем ҳазф мекунем то ин ки قُلْ шавад.

Мисол: بِغْ = تَبِيْغْ = تَبِيْعُ – Дар инҷо охири феъли “تَبِيْعُ” саҳеҳ буд, барои ҳамин сокинаш кардем, ва ҳарфи يْ ро барои он ҳазф кардем, ки дар инҷо илтиқои сокинайн ба вуҷуд омад. Ва ҳарфи мудореатро чи хеле, ки дар қоида гуфтем ҳазф мекунем, то ин ки بِغْ шавад.

Ва агар биъди ҳарфи мудореат ҳарфи сокин бошад, назар ба ъайни бобаш мекунем. Агар аз боби يَفْعُلُ бошад (яъне ъайнаш домма дошта бошад), бар авалаш ҳамзаи researchers васлияи мадмумаро меоварем “اُ” ҳамчун: تَنْصُرُ – اُنْصُرْ و تَقْتُلُ – اُقْتُلْ

Ва агар аз боби يَفْعُلُ *__набошад__* (яъне ъайни калима домма надошда бошад) бар аввалаш ҳамзаи васлияи максураро меоварем “اِ” ҳамчун: تَضْرِبُ – اِضْرِبْ وتَعْلَمُ –اِعْلَمْ

Ва агар охири калима муъталул сокин (ҳарфи иллати сокин бошад) уро ҳазф мекунанд. Ҳамчун: اِرْمِ – ҳамин касрае, ки дар охири калима ҳаст далолат мекунад, ки дар ин, ҷо ҳарфи “ي” ҳазф шудагиаст. اُدْعُ – ҳамин доммае, ки дар охири калима аст далолат мекунад, ки дар ин ҷо ҳарфи “و” ҳазф шудаги аст. اِخْشَ – ҳамин фатҳае, ки дар охири калима аст, далолат мекунад, ки дар ин ҷо ҳарфи “ا” ҳазф шудагиаст.

Ва агар сиға аз боби يُفْعِلُ – أَفْعَلَ бошад (ин сулосии мазид мебошад, ва амргирии хоси худашро дорад), бар аввалаш ҳамзаи мафтуҳаи соқитаро меоранд, хоҳ мояли ҳарфи мудореат мутаххарик бошад хоҳ мутаҳаррик набошад. Мисол: تُكْرِمُ = تُكْرِمْ = كْرِمْ = أَكْرِمْ – дар инҷо якумин коре, ки кардем дидем ки охири калима саҳеҳ аст сокинаш кардем, ва дуюмин коре, ки кардем ҳарфи мудореатро ҳазф кардем, ва сеюмин коре, ки кардем ҳамзаи мафтуҳаи сокитаро пайваст кардем “أَكْرِمْ”

Яъне ҳамин ҳамза дар асли калима вуҷуд доштаги аст, аммо бо яке аз сабабҳо ин ҳамза ҳазф карда мешавад. Аммо дар вақти феъли амр гирифтан ҳаминро бозмегардонем. Масалан ҳамин يُكْرِمُ – أَكْرَمَ дар асл يُأَكْرِمُ – أَكْرَمَ аст. Яъне ҳамин ҳамза вақте, ки дар сиғаи мутакаллим меравад أُأَكْرِمُ мешавад. Аз сабаби оне, ки дар забони араби ду ҳамзаро якҷо қабул надоранд, ҳамзаи аз асли бобро ҳазф мекунанд, баъд мешавад أُكْرِمُ. Пас аз сабаби оне, ки дар сиғаи мутакаллим хамзаро ҳазф карданд дар 13 сиғаи дигарҳам ҳазфаш карданд (барои он, ки дар 13 сиғаи дигар ҳамза вуҷуд доштанаш он қадар хуб наметобад. Аз ҳамин сабаб ҳамзаро дар тамоми 13 сиғаи дигар ҳазф мекунанд). Аммо дар феъли амр гирифтан ҳамин ҳамзаро боз мегардонанд. Мисли: أَكْرِمْ و أَقِمْ

Намуна:

- ضَرَبَ --- تَضْرِبُ – تَضْرِبْ – ضْرِبْ – اِضْرِبْ – дар инҷо якумин коре ки мо кардем, дидем, ки охири калима саҳеҳ аст барои ҳамин сокинаш кардем. Дуюмин коре, ки кардем ҳарфи мудореатро ҳазф кардем. Сеюмин коре, ки кардем дидем, ки ъайни калима домма нест пас дар аввалаш ҳамзаи васлияи максураро пайваст кардем ва шуд "اِضْرِبْ"

- أَكَلَ --- تَأْكُلُ – تَأْكُلْ – أْكُلْ – أُؤْكُلْ = كُلْ – Дар инҷо якумин коре, ки кардем дидем, ки охири калима саҳеҳ аст барои ҳамин сокинаш кардем. Дуюмин коре, ки кардем ҳарфи мудореатро ҳазф кардем. Ва сеюмин коре, ки кардем дидем, ки моялии ҳарфи мудореат сокин аст ва назар ба ъайни калима кардем ва дидем, ки домма дорад, пас дар аввалаш ҳамзаи васлияи мадмумаро

пайваст кардем, ва шуд "أُوْكُلْ" – дар асл ана ҳамин хел феъли амр гирифта мешавад бо ҳамзаи васлияи мадмума. Ва дар инҷо воҷиб аст, ки ҳамзаҳояшро ҳазф кунем, то ин, ки "كُلْ" шавад.

- شَدَّ --- تَشُدُّ – شُدُّ = شُدَّ = شُدِّ = أُشْدُدْ – Дар инҷо якумин коре, ки кардем нигоҳ ба охири калима кардем ва дидем, ки мудғам аст ва ба ҳолаш гузоштем. Ва дуюмин коре, ки кардем ҳарфи мудореатро ҳазф кардем, ва назар ба моялии ҳарфи мудореат мекунем, ва мебинем, ки мутаҳаррик аст (яъне ҳаракат дорад) пас амр тамом мешавад. "شُدُّ = شُدَّ = شُدِّ = أُشْدُدْ" яъне, ки ҷоиз аст 4 намуд талаффуз шавад.

- فَرَّ --- يَفِرُّ --- تَفِرَّ – فِرَّ – فِرِّ – اِفْرِرْ – Дар инҷо якумин коре, ки кардем нигоҳ ба охири калима кардем ва дидем, ки мудғам аст ва ба ҳолаш гузоштем. Ва дуюмин коре, ки кардем ҳарфи мудореатро ҳазф кардем, ва назар ба моялии ҳарфи мудореат мекунем ва мебинем, ки мутаҳаррик аст (яъне ҳаракатдор аст) пас амр тамом мешавад. فِرَّ – فِرِّ – اِفْرِرْ, яъне ҷоиз аст, ки се намуд талаффуз шавад.

- وَعَدَ --- تَعِدُ – تَعِدْ – عِدْ – Дар инҷо якумин коре, ки кардем дидем, ки охири калима саҳеҳ аст барои ҳамин сокинаш кардем. Дуюмин коре, ки кардем ҳарфи мудореатро ҳазф кардем. Сеюмин коре, ки кардем назар ба моялии ҳарфи мудореат кардем ва дидем, ки ҳаракат дорад, пас амр тамом шуд.

- قَالَ --- تَقُوْلُ – تَقُوْلْ – تَقُلْ – قُلْ – Дар инҷо якумин коре, ки кардем дидем, ки охири калима ҳарфи саҳеҳ аст барои ҳамин сокинаш кардем. Ва дуюмин коре, ки кардем дидем, ки ду сокин якҷоя

шудааст ва илтиқои сокинайн мешавад ва ҳарфи иллати сокин ҳазф мешавад. Ва сеюмин коре, ки кардем ҳарфи мудореатро ҳазф кардем ва назар ба моялии ҳарфи мудореат кардем ва дидем, ки моялии ҳарфи мудореат мутаҳаррик мебошад (яъне ҳаракатдор мебошад), ва бо ҳамин амр тамом шуд.

- دَعَا --- تَدْعُوْ – تَدْعُ – دْعُ – أُدْعُ – Дар инҷо якумн коре, ки мекунем мебинем, ки охири калима ҳарфи иллати сокин аст барои ҳамин ҳазфаш мекунем. Ва дуюмин коре, ки мекунем ҳарфи мудореатро ҳазф мекунем, ва мебинем, ки моялии ҳарфи мудореат сокин мебошад барои ҳамин ба ъайни калима назар мекунем ва мебинем, ки ъайни калима домма аст пас дар аввали калима ҳамзаи васлияи мадмумаро пайваст мекунем, то ин, ки "أُدْعُ" шавад.

- أَكْرَمَ --- تُكْرِمُ – تُكْرِمْ – كْرِمْ – أَكْرِمْ – Дар инҷо якумин коре, ки мекунем мебинем, ки охири калима ҳарфи саҳеҳ аст барои ҳамин сокинаш мекунем.Ва дуюмин коре, ки мекунем ҳарфи мудореатро ҳазф мекунем, ва мебинем, ки моялии ҳарфи мудореат сокин аст (Дар хамин боб агар моялии ҳарфи мудореат чи сокин бошад ва чи ҳаракатдор бошад дар аввалаш ҳамазаи мафтуҳаи сокитаро пайваст мекунем), то ки шавад "أَكْرِمْ"

- أَقَامَ --- تُقِيْمُ – تُقِيْمْ – تُقِمْ – قِمْ – أَقِمْ – Дар инҷо якумин коре, ки мекунем мебинем, ки ҳарфи охири калима саҳеҳ аст барои ҳамин сокинаш мекунем, ва мебинем ки илтиқои сокинайн мешавад ва ҳарфи иллати сокинаро ҳазф мекунем. Ва дуюмин коре, ки мекунем ҳарфи мудореатро ҳазф мекунем. Ва сеюмин коре, ки мекунем чи хеле, ки дар боло қайд кардем дар ин боб

ҳатми аст, ки дар аввалаш ҳамазаи мафтуҳаи сокитаро пайваст кунем, то ин ки шавад “أَقِمْ”

Барои чи инро ҳамзаи мафтуҳаи сокита мегуянд? – Барои он, ки ҳамин ҳамза дар асли калима вуҷуд доштаги аст, аммо бо яке аз сабабҳо ин ҳамза ҳазф карда мешавад. Аммо дар вақти феъли амр гирифтан ҳаминро бозмегардонем. Масалан ҳамин أَكْرَمَ – يُكْرِمُ дар асл أَكْرَمَ – يُأَكْرِمُ аст. Яъне ҳамин ҳамза вақте, ки дар сиғаи мутакаллим меравад أُأَكْرِمُ мешавад. Аз сабаби оне, ки дар забони араби ду ҳамзаро якҷо қабул надоранд, ҳамзаи аз асли бобро ҳазф мекунанд, баъд мешавад أُكْرِمُ. Пас аз сабаби оне, ки дар сиғаи мутакаллим хамзаро ҳазф карданд дар 13 сиғаи дигарҳам ҳазфаш карданд (барои он, ки дар 13 сиғаи дигар ҳамза вуҷуд доштанаш он қадар хуб наметобад. Аз ҳамин сабаб ҳамзаро дар тамоми 13 сиғаи дигар ҳазф мекунанд).

Амри бе лом бар 6 сиға меояд: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**اِضْرِبْ** – Бизан ту мард. Сиғаи воҳиди музаккари амри бе лом

**اِضْرِبَا** – Бизанед шумо ду мард. Сиғаи таснияи музаккари амри бе лом

**اِضْرِبُوا** – Бизанет шумо ҳамаи мардон. Сиғаи ҷамъи музаккари амри бе лом

Он 3 ки муаннасро бувад:

**اِضْرِبِي** – Бизан ту зан. Сиғаи воҳидаи муаннаси амри бе лом

اِضْرِبَا – Бизанед шумо ду зан. Сиғаи таснияи муаннаси амри бе лом

اِضْرِبْنَ – Бизанед шумо ҳамаи занон сиғаи ҷамъи муаннаси амри бе лом.

// Дар забони араби як қоидае аст: Дамир на ҳазф мешавад ва на тағир меёбад!

اِضْرِبْ اِضْرِبَا اِضْرِبُو || اِضْرِبِي اِضْرِبَا اِضْرِبْنَ

## Дарси 12

## Маълуми Амри бо лом

Маълуми амри бо ломро аз феъли мудореъи ғоиби маълум ва аз ду мутакаллим мегиранд.

Яъне, ки мо амри бе ломро аз 6 сиғаи мухотаб гирифтем ва аз 8 сиғаи боқимонда (6 сиғаи ғоиб ва 2 сиғаи мутакаллим) мо амри бо лом мегирем.

Барои сохтани амри бо лом 2 қавл аст:

Қавли якум – Агар хоҳи, ки амри болом сози пас Ба амали якуме, ки мо дар феъли амри бе лом анҷом домем назар кун ва дар аввалаш як ломи максура, ки ломи амраш мегуянд “لِ” пайваст кун, ҳамчун: لِيَضْرِبْ و لِيَعْلَمْ. ва бо ҳамин амри бо лом тамом мешавад.

Қавли дуюм – Вақте, ки ломи амр бар аввали феъли мудореъ (яъне 6 сиғаи ғоиб ва 2 сиғаи мутакаллим) пайваст мешавад 2 амалро анҷом медиҳад.

- Охири феълро маҷзум мекунад (яъне, сокин мекунад).

- Ва феълро маънои ҳатмият медиҳад.

Маълуми амри бо лом бар 8 сиға меояд: 6 ғоибро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لِيَضْرِبْ** – Бигу, то бизанад вай мард. Сиғаи воиҳиди музаккари ғоиби маълуми амри бо лом.

**لِيَضْرِبَا** – Бигу, то бизинанд эшон ду мард. Сиғаи таснияи музаккари ғоибийни маълуми амри бо лом.

**لِيَضْرِبُوا** – Бигу, то бизананд эшон ҳамаи мардон. Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маълуми амри бо лом.

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لِتَضْرِبْ** – Бигу, то бизанад вай зан. Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи маълуми амри бо лом.

**لِتَضْرِبَا** – Бигу, то бизананд эшон ду зан. Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маълуми амри бо лом.

**لِيَضْرِبْنَ** – Бигу, то бизананд эшон ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маълуми амри бо лом.

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**لِأَضْرِبْ** – Бигу, то бизнам ман мард ё ин ки зан. Сиғаи воҳиди мутакаллими маълуми амри бо лом.

**لِنَضْرِبْ** – Бигу, то бизанем мо ҳамаи мардон ё ин ки ҳамаи занон. Сиғаи мутакаллими маъалғайри маълуми амри бо лом.

لِيَضْرِبْ لِيَضْرِبَا لِيَضْرِبُوا || لِتَضْرِبْ لِتَضْرِبَا لِيَضْرِبْنَ

لِأَضْرِبْ لِنَضْرِبْ

## Маҷҳули амри бо лом

Агар хаҳи, ки маълуми феъли амри бо ломро маҷҳул куни моқабли охирро фатҳа кун ва ҳарфи мудореатро домм кун, то ин ки لِيُضْرَبْ – لِيَضْرِبْ шавад.

Маҷҳули амри бо ломро 14 мисол аст: 6 ғоибро бувад ва 6 мухотабро бувад ва 2 мутакаллимро бувад. Ва 6 мухотабро тақдим мекунанд бар 6 ғоиб (яъне, ки дар маҷҳули амри бо лом аз 6-и мухотаб шуруъ мекунанд. Барои чи? – Барои он, ки амр карда мешавад ва ё наҳи карда мешавад аввал мухотабро, аз ҳамин саба 6-ши мухотабро бар 6-и ғоиб бартари медиҳанд)

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لِتُضْرَبْ** - Бигу, то зада шави ту мард. Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маҷҳули амри бо лом.

**لِتُضْرَبَا** – Бигу, то зада шавед шумо ду мард. Сиғаи таснияи музаккари мухотабаи маҷҳули амри бо лом.

**لِتُضْرَبُوا** – Бигу, то зада шавед шмо ҳамаи мардон ва ё ин ки ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маҷҳули амри бо лом.

Он се ки муаннасро бувад.

**لِتُضْرَبِي** – Бигу, то зада шави ту зан. Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маҷҳули амри бо лом.

**لِتُضْرَبَا** - Бигу, то зада шавед шумо ду мард. Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маҷҳули амри бо лом

**لِتُضْرَبْنَ** - Бигу, то зада шавед шумо ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабати маҷҳули амри бо лом.

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لِيُضْرَبْ** – Бигу, то зада шавад вай мард. Сиғаи воҳиди музаккар ғоиби маҷҳули амри бо лом

**لِيُضْرَبَا** – Бигу, то зада шаванд эшон ду мард. Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маҷҳули амри бо лом

**لِيُضْرَبُوا** – Бигу, то зада шаванд эшон ҳамаи мардон. Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маҷҳули амри бо лом.

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لِتُضْرَبْ** – Бигу, то зада шавад вай зан. Сиғаи муаннаси ғоибаи воҳидаи маҷҳули амри бо лом.

**لِتُضْرَبَا** – Бигу, то зада шаванд эшон ду зан. Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маҷҳули амри бо лом.

**لِيُضْرَبْنَ** – Бигу, то зада шаванд эшон ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маҷҳули амри бо лом

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**لِأُضْرَبْ** – Бигу, то зада шавам ман мард ё ин ки зан. Сиғаи воҳиди мутакаллими маҷҳули амри бо лом

لِنُضْرَبْ - Бигу, то зада шавем мо ҳамаи мардон ё ин ки ҳамаи занон. Сиғаи мутакаллими маъалғайри маҷҳули амри бо лом

لِتُضْرَبْ لِتُضْرَبَا لِتُضْرَبُوا || لِتُضْرَبِي لِتُضْرَبَا لِتُضْرَبْنَ
لِيُضْرَبْ لِيُضْرَبَا لِيُضْرَبُوا || لِتُضْرَبْ لِتُضْرَبَا لِيُضْرَبْنَ
لِأُضْرَبْ لِنُضْرَبْ

## Дарси 13

## Маълуми феъли نَهِي

Феъли наҳи ин акси (зидди) феъли амр мебошад. Чи гунае, ки феъли ҷаҳд акси (зидди) феъли модий аст, ва феъли нафи акси (зидди) феъли мудореъ аст, инчунин феъли наҳи акси (зидди) феъли амр мебошад. Масалан: اِضْرِبْ – бизан ту мадр! لَا تَضْرِبْ – назан ту мард!

Маълуми феъли نَهِي – ро низ 14 мисол аст: 6 мухотабро бувад ва 6 ғоибро бувад ва 2 мутакаллимро бувад. (дар феъли ниҳи ҳам якум аз мухотаб шуруъ мекунанд, барои он ки аввал касе, ки дар наздамон ҳаст уро наҳи мекунем ва баъд касе ки ғоиб аст)

Вазифаҳои Лои нощия (لَا):

- Феъли мудореъро охирашро маҷзум (яъне сукун) мекунад.
- Ва феъли мусбатро ба манфи табдил медиҳад.

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا تَضْرِبْ** – Назан ту мард. Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маълуми феъли نَهِي

**لَا تَضْرِبَا** – Назанед шумо ду мард. Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маълуми феъли نَهِي

**لَا تَضْرِبُوا** – Назанед шумо ҳамаи мардон. Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маълуми феъли نَهِي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَا تَضْرِبِي** – Назан ту зан. Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маълуми феъли نَهِي

**لَا تَضْرِبَا** – Назанед шумо ду зан. Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маълуми феъли نَهِي

**لَا تَضْرِبْنَ** – Назанед шумо ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маълуми феъли نَهِي

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад:

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا يَضْرِبْ** – Назанад вай мард. Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маълуми феъли نَهِي

**لَا يَضْرِبَا** – Назананд эшон ду мард. Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маълуми феъли نَهِي

**لَا يَضْرِبُوا** – Назананд эшон ҳамаи мардон. Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маълуми феъли نَهِي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَا تَضْرِبْ** – Назанад вай зан. Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи маълуми феъли نَهِي

**لَا تَضْرِبَا** – Назананд эшон ду зан. Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маълуми феъли نَهِي

**لَا يَضْرِبْنَ** – Назананд эшон ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маълуми феъли نَهِي

Он 2 ки мутакаллимро бувад:

**لَا أَضْرِبْ** – Назанам ман мард ё ин ки зан. Сиғаи воҳиди мутакаллими маълуми феъли نَهِي

**لَا نَضْرِبْ** – Назанем мо ҳамаи мардон ё ин ки ҳамаи занон. Сиғаи мутакаллими маъалғайри маълуми феъли نَهِي

لَا تَضْرِبْ لَا تَضْرِبَا لَا تَضْرِبُوا || لَا تَضْرِبِي لَا تَضْرِبَا لَا تَضْرِبْنَ

لَا يَضْرِبْ لَا يَضْرِبَا لَا يَضْرِبُوا || لَا تَضْرِبْ لَا تَضْرِبَا لَا يَضْرِبْنَ

لَا أَضْرِبْ لَا نَضْرِبْ

## Маҷҳули феъли نَهِي

Агар хоҳи, ки маълуми феъли наҳиро маҷҳул куни, пас моқабли охирро фатҳа кун ва ҳарфи мудореатро домм кун, то ин ки لَا تَضْرِبْ – لَا تُضْرَبْ шавад.

Маҷҳули феъли наҳиро низ 14 мисол аст: 6 мухотабро бувад ва 6 ғоибро бувад ва 2 мутакаллимро бувад.

Он 6 ки мухотабро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا تُضْرَبْ** – Зада нашави ту мард. Сиғаи воҳиди музаккари мухотаби маҷҳули феъли نَهِي

**لَا تُضْرَبَا** – Зада нашавед шумо ду мард. Сиғаи таснияи музаккари мухотабайни маҷҳули феъли نَهِي

**لَا تُضْرَبُوا** – Зада нашавед шумо ҳамаи мардон. Сиғаи ҷамъи музаккари мухотабийни маҷҳули феъли نَهِي

Он 3 ки муаннасро бувад.

**لَا تُضْرَبِي** – Зада нашави ту зан. Сиғаи воҳидаи муаннаси мухотабаи маҷҳули феъли نَهِي

**لَا تُضْرَبَا** – Зада нашавед шумо ду зан. Сиғаи таснияи муаннаси мухотабатайни маҷҳули феъли نَهِي

**لَا تُضْرَبْنَ** – Зада нашавед шумо ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи муаннаси мухотабаати маҷҳули феъли نَهِي

Он 6 ки ғоибро бувад: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**لَا يُضْرَبْ** – Зада нашавад вай мард. Сиғаи воҳиди музаккари ғоиби маҷҳули феъли نَهِي

**لَا يُضْرَبَا** – Зада нашаванд эшон ду мард. Сиғаи таснияи музаккари ғоибайни маҷҳули феъли نَهِي

**لَا يُضْرَبُوا** – Зада нашаванд эшон хамаи мардон. Сиғаи ҷамъи музаккари ғоибийни маҷҳули феъли نَهِي

Он 3 ки муаннасро бувад:

**لَا تُضْرَبْ** – Зада нашавад вай зан. Сиғаи воҳидаи муаннаси ғоибаи маҷҳули феъли نَهِي

**لَا تُضْرَبَا** – Зада нашаванд эшон ду зан. Сиғаи таснияи муаннаси ғоибатайни маҷҳули феъли نَهِي

**لَا يُضْرَبْنَ** – Зада нашаванд эшон ҳамаи занон. Сиғаи ҷамъи муаннаси ғоибаати маҷҳули феъли نَهِي

Он 2 ки мутакаллимро бувад.

**لَا أُضْرَبْ** – Зада нашавам ман мард ё ин ки зан. Сиғаи воҳиди мутакаллими маҷҳули феъли نَهِي

**لَا نُضْرَبْ** – Зада нашавем мо ҳамаи мардон ва ё ин ки ҳамаи занон. Сиғаи мутакаллими маъалғайри маҷҳули феъли نَهِي

**لَا تُضْرَبْ لَا تُضْرَبَا لَا تُضْرَبُوا || لَا تُضْرَبِي لَا تُضْرَبَا لَا تُضْرَبْنَ**

**لَا يُضْرَبْ لَا يُضْرَبَا لَا يُضْرَبُوا || لَا تُضْرَبْ لَا تُضْرَبَا لَا يُضْرَبْنَ**

**لَا أُضْرَبْ لَا نُضْرَبْ**

# Дарси 14

## Исми замон ва Исми макон

Исми Замон – Исме аст, ки бар замони анҷоми кор далолат мекунад.

Исми Макон – исме аст, ки бар макони анҷоми кор далолат мекунад.

Исми замон ва исми макон аз сулосии муҷаррад ва аз боби **يَفْعِلُ** би касри ъайн бошад, мисли ضَرَبَ – يَضْرِبُ و حَسِبَ – يَحسِبُ ва аз Мисол (яке аз ақсоми ҳафтгона) мутлақо, бошад бар вазни **مَفْعِلٌ** би касри ъайн меояд, ҳамчун مَضْرِبٌ (замони задан ва

макони заданро гуянд). Ва مَوعِدٌ (вақти ваъда додан ва макони ваъда доданро гуянд)

Ва агар аз *<u>ғайри боби</u>* **<u>يَفْعِلُ</u>** би касри ъайн (яъне ъайнаш касра надошта бошад) ва аз ноқис (яке аз ақсоми ҳафтгона) <u>мутлақо</u> бар вазни **مَفْعَلٌ** би фатҳи ъайн меояд, ҳамчун مَقتَلٌ (замони куштан ва макони куштанро гуянд). Ва مَرْمَيٌ (Замони партофтан ва макони партофтанро гуянд).

Ва аз *<u>ғайри сулосии муҷаррад</u>* бар вазни исми мафъули ҳамон феълҳо меояд. Ҳамчун: مُكْرَمٌ و مُدَحْرَجٌ – метавонад, ки исми мафъул бошад ва метавонад, ки исми замон бошад ва метавонад ки исми макон бошад). Дар куҷо бо кадом маъно истифода бурданашонро аз сиёқи ҷумла мефаҳмем.

Исми замон ва исми макон бар 3 сиға меояд:

**مَضْرِبٌ** – Як ҷойи задан ва як вақти задан. Сиғаи воҳиди исми замон ва исми макон

**مَضْرِبَانِ** – Ду ҷойи задан ва ду вақти задан. Сиғаи таснияи исми замон ва исми макон

**مَضَارِبُ** – Ҳамаи ҷойҳои задан ва ҳамаи вақтҳои задан. Сиғаи ҷамъи исми замон ва исми макон.

**مَضْرِبٌ مَضْرِبَانِ مَضَارِبُ**

## Масдари мими (مَصْدَرِ مِيْمِي)

Масдари мимиро барои он масдари мими мегунд, ки дар аввалаш ҳарфи мим дорад.

Масдари мими – Як масдари қиёсие мебошад, яъне кадом феълеро, ки мо масдари аслиашро надонем, метавонем барош масдари мими созем.

Масдари мими аз сулосии муҷаррад бар вазни **مَفْعَلٌ** <u>би фатҳи ъайн</u> меояд. Ҳамчун: مَنْصَرٌ و مَعْلَمٌ و مَضْرَبٌ

Ва аз ғайри сулосии муҷаррад <u>*муштарак*</u> (якҷоя) меояд бо исми мафъул. Ҳамчун: مُكْرَمٌ و مُدَحْرَجٌ و مُتَدَحْرَجٌ

## Дарси 15

## Исми Олат

Шеър: Исми олат ба олат дол аст مِفْعَلٌ و مِفْعَلَةٌ و مِفْعَالٌ аст.

Яъне, ки дар забони араби исми олати қиёси бар 3 вазн аст: 1) مِفْعَالٌ 2) مِفْعَلَةٌ 3) مِفْعَالٌ . Яъне, ки аз тамоми феълҳои сулосии муҷаррад бо яке яз ҳамин вазнҳо метавонем, ки исми олат бисозем. Яъне ки агар аз феъли سَطَرَ исми олат созем мешавад مِسْطَرٌ бар вазни مِفْعَلٌ. Ва агар аз феъли كَنَسَ исми олат созем мешавад مِكْنَسَةٌ бар вазни مِفْعَلَةٌ. Ва агар аз феъли فَتَحَ исми олат созем мешавад مِفْتَاحٌ

Исми олат бар 3 вазн меояд:

**مِضْرَابٌ** – Як олати задан. Сиғаи воҳиди исми олат.

**مِضْرَابَانِ** – Ду олати задан. Сиғаи таснияи исми олат

**مَضَارِيْبُ** – Ҳамаи олатҳои задан. Сиғаи ҷамъи исми олат.

**مِضْرَابٌ مِضْرَابَانِ مَضَارِيْبُ**

## Исми تَفْضِيْل

«اِسمِ تَفضِيل» - Яъне, ки як сифат дар ду чиз вуҷуд дошта бошад ва якеаш аз дигараш зиёдтар бошад, инро гуянд اِسمِ تَفضِيل Масалан: Яке олим аст дигаре олимтар аст. Ё ин ки яке доно аст дигаре донотар аст. Яке дароз аст дигаре дарозтар аст.

Шакар ширин аст вале асал ширинтар аст. Яъне, ки дар кадом калимае пайвандаки «тар» дохил шуд, инро мегуянд اِسمِ تَفضِيل

Аз музаккараш бар вазни **أَفْعَلُ** меояд. Аз муаннасаш бар вазни **فُعْلَى**

Исми تَفضِيل бар 6 сиға меояд: 3 музаккарро бувад ва 3 муаннасро бувад.

Он 3 ки музаккарро бувад:

**أَضْرَبُ** – Як марди занандатар. Сиғаи воҳиди музаккари اِسمِ تَفضِيل

**أَضْرَبَانِ** – Ду марди занандатар. Сиғаи таснияи музаккари اِسمِ تَفضِيل

**أَضْرَبُونَ** – Ҳамаи мардони занандатар. Сиғаи ҷамъи музаккари اِسمِ تَفضِيل

Он 3 ки муаннасро бувад:

**ضُرْبَى** – Як зани занандатар. Сиғаи воҳидаи муаннаси اِسمِ تَفضِيل

**ضُرْبَيَانِ** – Ду зани занандатар. Сиғаи таснияи муаннаси اِسمِ تَفضِيل

**ضُرْبَيَاتٌ** – Ҳамаи занони занандатар. Сиғаи ҷамъи муаннаси اِسمِ تَفضِيل

**أَضْرَبُ أَضْرَبَانِ أَضْرَبُونَ || ضُرْبِي ضُرْبَيَانِ ضُرْبَيَاتٌ**

**تَـــــــمَّـــــــتْ**

**اللهُمَ صَلِّ وَ سَلِّمْ عَلَى نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ ﷺ**

# Мундарича

| مَاضِي | مُضَارِع | اسْمِ فَاعِل | اسْمِ مَفْعُول | جَحْد | نَفِي | أَمْر | نَهِي | اسْمِ زَمَان | اسْمِ مَكَان | اسْمِ آلَت | اسْمِ تَفْضِيل | مَصْدَر مِيْمِي |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ضَرَبَ | يَضْرِبُ | ضَارِبٌ | مَضْرُوبٌ | لَمْ يَضْرِبْ | لَا يَضْرِبُ | إِضْرِبْ | لَا تَضْرِبْ | مَضْرِبٌ | مَضْرِبٌ | مِضْرَابٌ | أَضْرَبُ | مَضْرَبٌ |
| زَعَمَ | | | | | | | | | | | | |
| ذَهَبَ | | | | | | | | | | | | |
| قَتَلَ | | | | | | | | | | | | |
| عَلِمَ | | | | | | | | | | | | |
| فَرِحَ | | | | | | | | | | | | |
| شَرِبَ | | | | | | | | | | | | |
| نَصَرَ | | | | | | | | | | | | |
| فَرَضَ | | | | | | | | | | | | |
| حَرُمَ | | | | | | | | | | | | |
| جَلَسَ | | | | | | | | | | | | |
| دَخَلَ | | | | | | | | | | | | |
| خَرَجَ | | | | | | | | | | | | |
| عَرَفَ | | | | | | | | | | | | |
| كَتَبَ | | | | | | | | | | | | |
| كَسَرَ | | | | | | | | | | | | |
| صَحِبَ | | | | | | | | | | | | |
| مَنَعَ | | | | | | | | | | | | |
| ضَحِكَ | | | | | | | | | | | | |
| صَرَفَ | | | | | | | | | | | | |
| سَمِعَ | | | | | | | | | | | | |
| سَكَتَ | | | | | | | | | | | | |
| غَضِبَ | | | | | | | | | | | | |
| سَخِطَ | | | | | | | | | | | | |
| جَمَعَ | | | | | | | | | | | | |
| سَكَنَ | | | | | | | | | | | | |
| حَمَلَ | | | | | | | | | | | | |
| حَضَرَ | | | | | | | | | | | | |
| شَرَحَ | | | | | | | | | | | | |

# جدول بابها

| شماره باب | ماضي | مضارع | مصدر |
|---|---|---|---|
| باب – 1 | نَصَرَ | يَنْصُرُ | |
| باب – 2 | ضَرَبَ | يَضْرِبُ | |
| باب – 3 | فَتَحَ | يَفْتَحُ | |
| باب – 4 | عَلِمَ | يَعْلَمُ | |
| باب – 5 | حَسُنَ | يَحْسُنُ | |
| باب – 6 | حَسِبَ | يَحْسِبُ | |
| باب – 7 | أَكْرَمَ | يُكْرِمُ | إِكْرَامًا |
| باب – 8 | فَرَّحَ | يُفَرِّحُ | تَفْرِيحًا |
| باب – 9 | قَاتَلَ | يُقَاتِلُ | مُقَاتَلَةً وَ قِتَالاً وَ قِيتَالاً |
| باب – 10 | اِنْكَسَرَ | يَنْكَسِرُ | اِنْكِسَارًا |
| باب – 11 | اِجْتَمَعَ | يَجْتَمِعُ | اِجْتِمَاعًا |
| باب – 12 | اِحْمَرَّ | يَحْمَرُّ | اِحْمِرَارًا |
| باب – 13 | تَكَلَّمَ | يَتَكَلَّمُ | تَكَلُّمًا |
| باب – 14 | تَبَاعَدَ | يَتَبَاعَدُ | تَبَاعُدًا |
| باب – 15 | اِسْتَخْرَجَ | يَسْتَخْرِجُ | اِسْتِخْرَاجًا |
| باب – 16 | اِعْشَوْشَبَ | يَعْشَوْشِبُ | اِعْشِيْشَابًا |
| باب – 17 | اِجْلَوَّذَ | يَجْلَوِّذُ | اِجْلِوَّاذًا |
| باب – 18 | اِحْمَارَّ | يَحْمَارُّ | اِحْمِيرَارًا |
| باب – 19 | دَحْرَجَ | يُدَحْرِجُ | دَحْرَجَةً وَ دِحْرَاجًا |
| باب – 20 | تَدَحْرَجَ | يَتَدَحْرَجُ | تَدَحْرُجًا |
| باب – 21 | اِحْرَنْجَمَ | يَحْرَنْجِمُ | اِحْرِنْجَامًا |
| باب – 22 | اِقْشَعَرَّ | يَقْشَعِرُّ | اِقْشِعْرَارًا |

**امر، اسم فاعل، اسم مفعول، اسم زمان و مكان، مصدر ميمي هر يكي از باب ها را بنويس.**

| شماره باب | اَمر | اِسْمِ فَاعِلْ | اِسْمِ مَفعُولْ | اِسْمِ زَمَانْ وَمَكَانْ | مَصْدَرِ مِيْمِي |
|---|---|---|---|---|---|
| باب – 1 | | | | | |
| باب – 2 | | | | | |
| باب – 3 | | | | | |
| باب – 4 | | | | | |
| باب – 5 | | | | | |
| باب – 6 | | | | | |
| باب – 7 | | | | | |
| باب – 8 | | | | | |
| باب – 9 | | | | | |
| باب – 10 | | | | | |
| باب – 11 | | | | | |
| باب – 12 | | | | | |
| باب – 13 | | | | | |
| باب – 14 | | | | | |
| باب – 15 | | | | | |
| باب – 16 | | | | | |
| باب – 17 | | | | | |
| باب – 18 | | | | | |
| باب – 19 | | | | | |
| باب – 20 | | | | | |
| باب – 21 | | | | | |
| باب – 22 | | | | | |